# Worp Wigmana en it Oera Linda Boek

De 'List fan Pseudonimen en Anonimen', dy't de Fryske Akademy en it Frysk Letterkundich Museum en Dokumintaesjesintrum togearre byhâlde, koe langlêsten wer mei in nije fynst útwreide wurde. It wie gjin ûntdekking, dêr't gâns kombinearjen en dedusearjen oan foarôf gean moast, mar in suver tafalligen ien. It gong (en giet) hjir boppedat om in skûlnamme dy't foarsafier't ik neigean kin mar ienkear brûkt woarn is en dy't ek wol nea wer brûkt wurde sil, hwant de auteur dy't him dêrefter forskûle is de yn 1954 op hege jierren forstoarne dr. G. A. Wumkes.

It pseudonym 'Worp Wigmana', dêr't it hjir oer giet, is neffens âldfrysk mal fiks yn 'e allitterearjende trant, wylst de útgong der noch in ekstra âldfrysk rookje oan jowt. Ien en oar mei wol wakker tapaslik hjitte, hwant Wumkes brûkte dy nom-de-plume yn in hânskrift fan sines, dat alhiel wijd is oan . . . it *Oera Linda Boek*.

Dat hânskrift, troch tadwaen fan ds. A. D. Wumkes biskikt oan it Frysk Letterkundich Museum en Dokumintaesjesintrum to Ljouwert, datearret alteast yn dizze foarm út dr. Wumkes syn lêste jierren. Men kin dat opmeitsje út de titelpagina dy't it jiertal 1949 draecht; de auteur wie doe likernôch 80 jier. Ek de namme fan de útjower stiet, op dyselde titelpagina, al oanjown. It wie dy fan Wumkes syn 'eigen' útjower en freon A. J. Osinga to Boalsert. Ut alles docht bliken dat it hjir giet om in hânskrift, ornearre om meikoarten to forskinen — 'parseré' om sa to sizzen. En dochs is it, sa't wy witte, der net fan kommen doe.

Okkerdeis haw ik neifraech dien by de tsjintwurdige direksje fan de útjowerij, mar dy wist net folle méar mei to dielen as dat it wol yn de reden lei dat A. J. Osinga silger, in jiermannich nei Wumkes forstoarn, destiids mei de auteur oer dit ûndernimmen fan gedachten wiksele hat. Faeks kinne der út it archyf fan de Boalserter firma nochris brieven foar it ljocht komme, dy't útwizing dogge oer de fraech, hoefier't it destiids, om 1949 hinne, mei de tarieding kommen is en hwerom't it doe net trochgien is.

It antwurd op dy lêste fraech liket nammers ek sá wol to jaen. Hoe kurieus ek, Wumkes syn forfrysking fan de tekst fan it *OLB* soe op himsels grif net foldwaende wêze om doe sa'n útjefte rendabel to meitsjen, d.w.s. om in hwat breder publyk ta keapjen to fortokjen. De tafoege ynlieding, foar ús tige nijsgjirrich, smiet sasear gjin nij ljocht op 'it geheim fan it

*OLB*', al wie èn is hja foar de fordjipping fan ús kennis oangeande de opfettings fan Worp Wigmana alias dr. G. A. Wumkes ek yn kultuerhistoarysk opsicht noch sa fan bilang.

Worp Wigmana joech syn hânskrift de folgjende titelpagina mei: *It Oera Lindaboek* / In Fryske Frijheitsdream / Oersetting en Ynlieding fan Worp Wigmana / A. J. Osinga - Boalsert - 1949. De ynlieding as sadanich bislacht sa'n 6000 wurden. Ofsjoen fan de omballingen komt it derop del, dat Worp Wigmana de 'rykshellingbaes oan de Helder' Cornelis over de Linden foar de iennige en echte auteur fan it yn syn eagen yn biskaet opsicht bisûnder weardefolle *OLB* hâldt. Alle twifels dy't ek dr. Wumkes eartiids wol hawn hat binne, hwat it auteurskip oanbilanget, weifallen. It soe dêrom fan bilang west hawwe as yn dizze ynlieding net allinne de profeet en apologeet Worp Wigmana, mar ek de sneuper en historikus Wumkes oan it wurd kommen wie, al wie it allinne mar om jin it hoe-en-het fan sa'n pertininte, definitive kar to fordúdlikjen en to forantwurdzjen. Earder ommers hat de sneuper-by-de-graesje yn Wumkes wol in skerp each hawn foar de mooglikheit, earne en ea in forrassende ûntdekking to dwaen, in nij spoar yn in nije rjochting to finen:

'De triedden binne noch net losraffele ( . . . ). Ik wanhoopje den ek net oan ûntriedseling. De fynst fen ien brief kin ljocht bringe. En net genôch kin oandacht jown wirde oan alderlei lytse dingen fen it tiidbyld, det de jierren 1850-'70 opleverje, kultuer, godstsjinst en letteren oanbilangjende'[1].

As der ien man west hat, soe men sizze, by steat en yn de gelegenheit en kom dy iene brief op it spoar, dan hat it wol dr. Wumkes west en men mei der wis fan wêze, tinkt my, dat er lang sneupende bleaun is, sjoen ek it folgjende sitaet:

'Allinnich troch in yngeande stúdzje fen it Fryske libben oer alle boegen yn it midden fen de foarige ieu scil it probleem fen it *Oera-Linda-Boek*, det syn oarsprong tanket oan in heech kultureel formidden, sûnder mis syn oplossing fine'[2]. Letter komt er mei in justjes oare hypothese, dy't lykwols de foarige net hielendal ûntkrêftet, as er syn (hast oer alle boegen doe al kritysk-positysf) oardiel oer de wearde fan it *OLB* yn 'Frysknasionale' sin nochris sà ûnder wurden bringt:

'Ik wit gjin boek, det sa ynderlik bisibbe is mei Van Haren's *Friso* as it *Oera Linda Boek*. Nei de styl mei it mear modern wêze, mar nei de ynhâld scoe Willem van Haren de skriuwer der fen wêze kinnen ha. Fryslân hat yn syn literatuer twa foarstene-spegels: *Friso* en *O.L.Boek*. Oer it ûnderling forbân fen beide is yette wol in inkeld wird to sizzen, det hjir nou minder op syn plak is'[3].

En foar hwa't der noch oan twifelje mochte dat Wumkes it *OLB* hwat langer hwat mear serieus, 'foar tinken' naem, dit sitaet:

'De tinkbylden fen dit opmerklike boek, dat ik biskôgje as ien fen 'e wichtichste dokuminten fen de hiele Fryske skriftekennisse út de 19e ieu,

hat men yette fierstentomin ûnder 'e eagen sjoen. De ienige dy dat bisocht wier Pref. H. Wirth to Marburch, al barde it op in dwaelwei fen de prae-histoarje'[4].

Nearne lykwols komt Wumkes syn visy op it *OLB* dúdliker út as yn dit 'jongste' sitaet, dêr't ik dizze oanrin mei bislute wol:

'. . . in wittenskip sûnder herteklop is net de wiere wittenskip; hja is fakgeleardheit dy't de siel fen in folk net forstiet. Hwa't dat bigrypt kin weardearje de kronyk fen Okke fen Skarl, it *Tractatus Alvini*, it *Keizer Rudolfsboek*, it *Oera Lindaboek*, en ek it falske frijheitsdiploom fen keizer Karel. Hja wierne allegearre spize for in folk dat geastlike honger hie'[5].

Gearfetsjend: fier foardat de jierrige Worp Wigmana nei de twade wrâldoarloch him sette ta it skriuwen fan in ynlieding ta syn forfrysking fan it *OLB*, hie foar de jonge, alteast jongere historikus Wumkes de geastlike, kultuerhistoaryske wearde fan dat boek al lang bûten kiif stien. In great synthetysk formogen, dat foar Wumkes sa typearjend wie, it formogen om by wize fan sprekken Atlantis en it Nij Jeruzalim ûnder ien neamer to skikken, en der noch oprjocht orthodoks kristen en yngreven Fries by to bliuwen, liket mei him, op dit nivo, fordwoun to wêzen. Wylst lykwols yn de jierren '20 en '30 it auteurskip fan it *OLB* as sadanich ek foar Wumkes noch in min of mear omstriden, noch neijer út to iten kwestje útmakke, is it dat foar Worp Wigmana yn 1949 alhielendal net mear. Ek hjir is in synthese socht en foun. Oer de skolperjende weagen fan krityk en antikrityk hinne sjocht er kâns, Cornelis over de Linden en it *OLB* togearre feilich de haven fan de Fryske mythe yn to loadsen. Lit ús, om dat ta to ljochtsjen, ris neigean hwat Worp Wigmana (hjir fierdersoan oan to tsjutten as W.W.) fan syn ynlieding makke hat.

Opfallend is yn it foarste plak de parallel, dy't W.W. yn dy ynlieding al op de earste siden lûkt mei in hiel oar boek út in hiel oare tiid. It is it *Wonderboeck,* yn 1551 skreaun troch in anonymus dy't, nei't letter oannommen waerd, nimmen oars wie as de profeet en ambassadeur Gods by namme David Joris. Dat boek bifette forburgen skatten, de groun fan in takommende wrâld en 'troch alle folio's klinkt it refrein: Nim Jimme to wacht! Sjoch ta! Ik wit hwat ik sjoen, yn wierheit heard haw. Nim Jimme to wacht!' Mei sa'n apokalyptysk wûnderboek, 'út djippe sieleneed berne', falt it *OLB* to forgelykjen, wol W.W. hawwe en it slagget him ek, op biskate oerienkomsten to wizen: 'Trije ieuwen neitiid waerd de hân lein oan in oar Wonderboek, net minder riedselich as David Joris sines. De skriuwer — in anonymus, alhoewol't der nammen grute waerden. In skrift — sa't by gjin folk of naesje bikend stie. In tael, dêr't de skranderste filologen mei oanklaud sieten. In samling brieven, testaminten, reisjournalen, dy't gjin skepsel toplak bringe koe. Skiednissen út fiere tiden lyk opgeand mei Mozes syn *Genesis* en Homerus syn *Ilias*, dy't gjin inkelde boarne

út de âldheit oanjoech. En dan slach op slach dy ynmoedige warskôging: Weitsje! Weitsje!'

W.W. docht syn lêzers dan earst forslach fan it opskuor nei de publikaesje fan it *OLB* troch dr. G. J. Ottema, om fierders wiidweidich yn to gean op de libbensrin fan de man dy't er hâldt foar de heechbijeftige auteur, C. over de Linden. W.W. komt derop, dat dizze lettere rykshellingbaes fan memme kant goed orthodoks opbrocht is, hy lit yn syn meinimmend lyrysk proaza de jonge Kees al ier ûnder de tsjoen komme fan de Iepenbieringen fan Johannes dêr't de Helderske dominé út preket, om dan fêst to stellen dat de jongkeardel memme leauwe spitigernôch oer board set hat nei in séreis fan trije jier nei it Fiere Easten. 'Dêr yn dy tropen rekke memme geastlik erfskip bidobbe ûnder sok in stream fan nijichheden' en it rint derop út dat C. over de Linden frijtinker wurdt: 'Lykas alle tinkers moat er syn skôgjen en peinzjen foarm en utering jaen. Hy skriuwt pljimzen pompier fol mei traktaten, brieven, petearen oer religy en maetskippij, deugd en plicht yn 'e Geast fan 'e Dageraad en Multatuli, protesten tsjin de selsfoldienens fan syn tiid' . . . . 'Doe sette er útein mei Fryske sêgen, Fryske teksten, Fryske wetten en kroniken. Hy ûntdekt syn eigen lân en folk, syn eigen bloed en sibbe. Gyng der ek net in âld forhael, dat er fan heech komôf is? It tinken wurdt dreamen oer in frij, hillich, nijberne Fryslân'.

En dan is der, as de tiid ryp is, ynienen de bertestoune fan it *OLB*: 'Einlings — dêr slacht syn ûre. Hy stiet op in wachttoer, digerjend oer 'e sé. It is nacht. Alles sliept. Dof slacht de branning op 'e Haeks. Der ropt in stim: Wachter, hoe let is it yn 'e nacht? Bigjint it noch net to daegjen? Och, wy telle rêstleas de ûren. En dan ynienen — dêr wurdt it ljocht. It jit him út oer 'e baren ta in machtich panorama. In nije skepping. En in hân skriuwt op it muorreflak fan 'e toer hieroglifen, hillige teksten op 'e boarch fan Texla. Hy lêst en forstiet se. It âlde is foarbygien. It frederyk leit der dêr't er as bern al de profesije fan opsei foar syn mem: Dan sil de wolf forkeare mei it laem, en de panter sil him deljaen by it geitebokje, en it keal en de jonge liuw en it mestfé sille byinoar lizze, en in lytse jonge sil se hoedzje, de kou en de bearinne sille togearre weidzje, har jongen sille byinoar lizze, en de liuw sil strie ite mei de okse, en in tatebern sil boartsje by it hoal fan in njirre, en in ôfwend bern sil syn hân yn 'e kûle fan 'e basilisk stekke. Hja sille nearne kwea dwaen noch fordjerre op 'e hiele berch fan myn hillichdom, hwant de ierde sil fol wêze fan 'e kennisse des Heare, lykas de wetters de boaijem fan 'e sé bidekke (Jes. XI : 8 -9). Fan Noard en Súd, fan East en West sjocht er de folken pylgerjen nei dizze hillige oarde om de tekst en it ljocht fan Frya to groetsjen.

Dan fordwynt it ljocht. Wei is it fisioen. Nacht, alles wer nacht. Dof slacht de brânning. Séfûgels krite. Alles lykas by âlds. Mar net foar him. It wie syn ûre. Sont wennet yn him in heech profetysk Messiaensk bisef. Hwat Mozes foar de Hebreeërs, Jezus foar de Kristenen, Mohamed foar

de Arabieren, Zarathustra foar de Perzen, Konfucius foar de Chinezen, Buddha foar de Indiërs west hat, sil hy foar de Friezen wêze; de drager en stifter fan in nije godstsjinst, rêstend op 'e bigjinsels fan frijheit, minskeleafde en gerjochtichheit en ta eindoel de werberte fan in suver Frysk-Germanendom út in griemmank fan forbastering.

Nou wit er ek syn ropping en jow syn forhoalen tinzen foarm en stal, en liz se del yn in boek, dat fiere slachten noch lêze sille, de oarkonde fan Oera Linda. Sa giet er stean yn 'e rige fan wijde skriuwers, profeten en evangelisten dy't de ynjowing kend hawwe fan de Hillige Geast. De Hillige Skriften fan Ald en Nij Testamint mei har skeppings- en sintfloedsforhalen, mei har stamlisten en wetten, brieven en spreuken, hymnen en profesijen, kinne tsjinje ta in foarbyld'.

Over de Linden postueret hjirre, yn dizze romantisearjende visy, as in Frysk-Germaenske réynkarnaesje fan Johannes op Patmos, en de gefolgen moatte dêrneffens wêze. Der komt fansels praet fan: 'Hwat grute waerd oan it Marsdjip sloech as in snijende wyn oer nei Harns en Ljouwert'. As Verwijs yn Den Helder komt om Over de Linden syn hânskrift yn to sjen is dat foar lêstneamde 'in gouden ûre', ornearret W.W., om it by dy fêststelling to litten en de tried fan de publike diskusje wer op to nimmen :'De liberale boargerij op 'e soasjeteit, de boeren yn 'e jachtweide, de dominys en skoalmasters yn harren gearkomsten forhaspelen net sunich de bihyplike kwestje'. Sterker noch: 'Yn spoar en omnibus, yn stomboat en lûkskip joech it net minder drok petear. It wie dochs ek gjin (yn it hs. earst: minnichheit, foroare yn:) wysjewasje oft jins âldste skiednis it yn 'e kamp sette tsjin Grikelân en Rome' ( . . . ). 'Sikersonk, it like op 'e striid yn 'e dagen fan Remonstranten en Contra-Remonstranten, doe't it ek (? FD) gyng om útforkiezing en in partikuliere genede Gods'.

W.W. jowt dan yn syn ynlieding fierders priuwkes fan it great forskaet fan krityske bioardielingen fan it *OLB* troch gelearde, hast-gelearde en net-gelearde tiidgenoaten. Hy komt fansels op it 'forneatigjend oardiel' fan Beckering Vinckers en konkludearret dat dr. Ottema, kampioen fan de oerâlde echtens fan it *OLB*, de slach forlern hat. It forneamde kistke fan Johan Winkler (1916) komt op it aljemint, it magistrale sneupwurk fan dr. M. de Jong Hsn wurdt fansels net oerslein en like fansels ûntbrekt yn dizze revue fan pommeranten ek de troch Wumkes om syn rasisme resolút ôfwiisde dr. Herman Wirth net. 'Opmerklik', sa skriuwt W.W., 'dat — yn de fannijs oplôgjende diskusje — gjin inkeld wurd mear sprutsen waerd foar de echtheit fan it *OLB*. Dat wie winst'. Winst ek foar W.W., hwa't al sa njonkelytsen neat of alteast net folle mear yn 'e wei liket to stean om út to hâlden dat it *OLB* wòl echt is, d.w.s. wol echt it wurk fan Cornelis over de Linden.

Yn in gearfetsjende skôging fornuveret W.W. him der dan oer, hoefolle trelit der noch yn de jierren '30 om it *OLB* west hat, mar: 'De jierren dy't

folgen mei har oarloch en revolúsje hawwe de wrâld mei hannen omkeard. Der is safolle bard dat de minske amper mear yntinke kin hwat foar in decennium herten en hollen biroere. Jitte in rite fierder en it *OLB* is as weisonken yn it forjit. En dochs hawwe der yn 'e forroune jierren stille formiddens field dat yn dit boek heimige krêften skûlen, dy't de Fryske folkssiele rekken. Mear as ien stim waerd fornommen: Jow ús it *OLB* yn 'e tael fan ús tiid; it is biskamsum dat oant nou ta gjinien in oersetting ûndernaem yn hjoeddeisk Frysk, wylst der njonken de Hollânske wol in Ingelske en in Dútske bistie'.

Oan dy stimmen hat W.W. mei syn oersetting dus gehoar jaen wollen. Hy bislút syn ynlieding mei in lange rigele fan fragen dy't neffens him oangeande it *OLB* to stellen binne. Fragen net oangeande de authentisiteit fan it *OLB*, dy't foar W.W. ommers net (mear) relevant wiene, mar fragen dy't nochris dúdlik meitsje dat de skriuwer út de antwurden dêrop in bydrage forwachte ta de kennisse fan Fryslâns skiednis, religy, kultuer en dat allegearre yn gearhing mei hwat er ûnder de Fryske folkssiele forstiet: '. . . dit boek is in libben wêzen dat in oare bihanneling freget as oant nou ta bard is, yngeande op de learynhâld, theologysk en wysgearich. Hwa't him lâns dy wei rekkenskip jowt fan itjinge de skriuwer mei syn libbenswurk bidoeld hat, komt to stean foar in mannichte fragen, dêr't hjir inkelde in plak (fan, FD) fine . . .'.

It binne fragen — ik neam guon foar de stok op en sitearje — lykas: Hwat is it wezentlike fan dizze Fryske religy? Yn hokker forbân binne to sjen it matriarchaet, it plak fan de frou, it keningskip en de frijheit? Hwat is de symbolyk yn dizze religy? Hwer leit it swiertepunt yn de ethyk? Is de eftergroun al of net histoarysk? Hokker namme draecht it mei rjocht: Kronyk, roman, testamint of 'Friezenbibel'? Is der forbân mei de kánon fan Ald en Nij Testamint? Hwat leart it boek oer de ein fan alle dingen?

W.W. fettet ta bislút syn âld èn jong bitinken oer it *OLB* nochris gear yn dizze passaezje: 'Yn dizze fordichting hat in rykdom fan Frysk geastlik libben foarm en stal krige dy't bistean sil. En it byld fan Frya, berne út waerme leafde, de keine, wize, útkarde profetesse, dy't opfear ta har weitsstjerre wylst de tonger spriek en de bliksem oan it himelwulft skreau: Weits! sil libje salang de wyn waeit oer de Fryske greiden'.

It *OLB* mei dan noch altyd in riedling wêze yn gâns opsichten, de ynlieding dy't Worp Wigmana meijoech oan syn forfrysking is namsto dúdliker: typearjend as hja ek as in stik sels-projeksje neffens myn bitinken is foar de unike figuer fan dr. G. A. Wumkes èn foar it geastlik klimaet dêr't er yn libbe hat èn foar in nou wol definityf (?) ôfsletten tiidrek yn de Fryske tael- en kultuerbiweging dêr't hy jierrenlang lieding mei oan jown hat.

Freark Dam

*Noaten*:

1 Paden fen Fryslân I, side 173.
2 Paden fen Fryslân I, side 178.
3 Paden fen Fryslân I, side 438-439.
4 Paden fen Fryslân II, side 502.
5 Paden fen Fryslân IV, side 69.

Neiskrift: De fraech oft in forfrysking fan it *OLB* — bygelyks Wumkes sines, dy't printré leit — yn ús tiid foar in útjefte yn boekfoarm yn 'e binearning komt falt bûten it bistek fan myn opstel, mar liket my yn it ramt fan in útjefteplanning dêr't ek soksoarte curiosa in plak yn takomt dochs net alhiel irrelevant. F.D.